DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7628641 Pages: 82-86




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# O‘ZBEKISTON QONUNCHILIGIDA GENDER TENGLIGI MASALASI

***Maftunabonu Abdukarimova***
*AnDQXAI talabasi*

**Kalit so‘zlar:** gender tengligi, “Olima ayollar” uyushmasi, ayollar huquqlari, Xotin-qizlar tadbirkorligi markazi.

**Annotatsiya:** maqolada Mustaqillik yillarida O‘zbekistonda davomiy amalga oshirib borilayotgan islohotlarning mazmuni hamda davlat va jamiyat hayotida xotin-qizlarning ishtiroki masalasi yoritilgan. Respublikamizda olib borilayotgan gender siyosati, bu boradagi davlatimiz tashabbuslari, amaldagi qonun va qarorlarning ijro etilishi tahlil etiladi

# THE ISSUE OF GENDER EQUALITY IN THE LEGISLATION OF UZBEKISTAN

**Key words:** hendr equality, Association of "Olima women", Center for women’s rights, women’s entrepreneurship.

**Abstract:** the article covers the content of ongoing reforms carried out in Uzbekistan during the years of independence and the participation of hotin-girls in the life of the state and society. The gender policy pursued in our republic, the initiatives of our state in this regard, the implementation of current laws and decisions will be justified.

# ВОПРОС ГЕНДЕРНОГО РАВЕНСТВА В ЗАКОНОДАТЕЛЬСТВЕ УЗБЕКИСТАНА

**Ключевые слова:** гендерное равенство, Ассоциация женщин-ученых, права женщин, центр женского предпринимательства.

**Аннотация:** в статье освещается содержание проводимых в Узбекистане в годы независимости реформ, а также вопрос участия женщин в жизни государства и общества. Анализируется проводимая в республике гендерная политика, инициативы нашего государства в этом отношении, исполнение действующих законов и решений.

Mustaqillik yillarida O’zbekistonning ijtimoiy va siyosiy sohalarida tub o’zgarishlar sodir bo’la boshladi. Shu jihatdan ayollar va ularning huquq va imkoniyatlarini kengaytirish, ta’lim olishlari va ish bilan band bo’lishlarida imtiyoz va yengilliklar berib borishda mamlakatimiz islohotlarni tizimli amalga oshirib borish yo’lini tanladi. Xususan xotin-qizlar va erkaklar o’rtasidagi munosabatlarning jamiyat hayoti, faoliyatining barcha sohalarida, shu jumladan siyosat, iqtisodiyot, huquq, mafkura va madaniyat, ta’lim hamda ilm-fan sohalarida gender tenglikni ta’minlash bosh mezon qilib olindi. Shu o’rinda gender tenglik o’zi nima degan savolni olsak, Gender tengligi — bu patriarxal tizimdan keyingi ijtimoiy-jinsiy munosabatlarning keyingi bosqichi [1]dir. Gender tengligi tamoyili insonning shaxs sifatida paydo bo’lishiga to’sqinlik qiladigan barcha ijtimoiy to’siqlarni o’rganish va yo’q qilish, shuningdek, hayotning barcha sohalarida erkaklar va ayollar shaxsiyatini anglash uchun teng ijtimoiy imkoniyatlarni yaratishdir.

Bugungi kunda jamiyatimizda ayollar ham, erkaklar ham teng huquqlidir. Bu bosh qomusimiz bo‘lmish konstitutsiyamizning 46-moddasida “Xotin-qizlar va erkaklar teng huquqlidir”, 18-moddasida “O‘zbekiston Respublikasi barcha fuqarolar bir xil huquq va erkinliklarga ega bo‘lib, jinsi, irqi, millati,dini, ijtimoiy kelib chiqishi, e’tiqodi, shaxsi va ijtimoiy mavqeyidan qat’iy nazar, qonun oldida tengdirlar”[2] deb belgilab qo‘yildi. Demak yurtimizda ayollar o‘z yurtlari ravnaqi uchun hissa qo‘shishlari, haq-huquq borasida teng ekanligini bilishimiz mumkin. Mamlakatimizning barcha sohalarida ayollarni ishtiroki ortib borayotgani ma’lum. Masalan, ta’lim, xizmat ko‘rsatish, harbiy, qurilish, sanoat, qishloq xo‘jaligi yoki biron bir jamiyat rahbari, tadbirkorlik va shunga o‘xshash sohalarda ayollar peshqadamlik qilishmoqdalar. Ayniqsa, ayollarning ilmiy sohalardagi yutuqlari ortib borayotgani, O‘zbekiston xotin-qizlar “Olima ayollar” uyushmasi raisi, professor Rahbar Murtazayeva, O‘zbekiston Respublikasi Fanlar akademiyasi Immunologiya va inson genomikasi instituti direktori, akademik T.Aripova, Rivojlanayotgan davlatlar olima ayollarining jahon tashkiloti OWSD ning

Markaziy Osiyodagi rahbari, professor D.Egamberdiyeva, Oliy Majlis Senati raisi Tanzila Narbayeva kabi ayollarni jamiyatda oʻrnak boʻla oladigan olimalar sifatida keltirib oʻtish joiz.

Shuningdek qonunchilikda ayollar huquqlarini himoya qiluvchi va har tomonlama qoʻllab-quvvatlashga doir 30 dan ortiq me’yoriy-huquqiy hujjat qabul qilinib, amaliyotga tatbiq etildi. Gender tengligi masalalari milliy qonunchiligimizda ham oʻz aksini topgan, ya’ni 2019-yil 2-sentyabrda Oʻzbekiston Respublikasining “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari toʻgʻrisida”gi OʻRQ-562-son Qonuni qabul qilindi[3].

Gender tenglik boʻyicha institutsional choralarga kelsak, ayni paytda Oʻzbekiston Respublikasi Oliy Majlisining Senati tarkibida ayollar huquqlarini ta’minlash va kamsitishning har qanday shakliga barham berish boʻyicha milliy qonunchilikda xalqaro standartlarni uygʻunlashtirish bilan shugʻullanuvchi yangi Xotin-qizlar va gender tenglik masalalari qoʻmitasi tashkil qilingan. Bundan tashqari, mehnatga oid huquqlarning kafolatlari va qoʻllab-quvvatlashni yanada kuchaytirish, uydagi zoʻravonlik qurbonlariga yordam berish maqsadida zoʻrlik ishlatishdan jabr koʻrgan shaxslarni reabilitatsiya qilish va moslashtirish hamda oʻz joniga qasd qilishning oldini olish respublika markazi va Xotin-qizlar tadbirkorligi markazi kabi yangi Yalpi majlis materiallari 13 tuzilmalar tashkil topdi. Bu, oʻz navbatida, Sharqona gender tengligining oʻziga xos huquqiy tomoni hisoblanadi. Mazkur yangi tashkil etilgan barcha institutsional mexanizmlar Oʻzbekiston Oila va xotin-qizlar davlat qoʻmitasi bilan birgalikda BMT Konvensiyasiga muvofiq ayollar huquqlari, gender tengligi va xotin-qizlarga nisbatan kamsitishlarga barham berishning yagona yaxlit mexanizmiga aylanishi masalaning muhim tomonidir. Ta’kidlash joiz, qabul qilingan normativ-me’yoriy hujjatlar va amaliy choratadbirlar Oʻzbekistonning gender siyosati sohasidagi muhim qadamidir va u qonunchilik hamda amaliyotning xalqaro me’yor va standartlariga toʻliq mos keladi, shu bilan birga, ularning bir qismi BMTning inson huquqlari boʻyicha idoralari tavsiyalariga asoslangan[4].

Shuningdek, “Xotin-qizlarni tazyiq va zo‘ravonlikdan himoya qilish to‘g‘risida”gi[5] Qonuni, 2022 yilning 1-mart sanasida qabul qilingan “Oila va xotin-qizlar bilan ishlash, mahalla va nuroniylarni qo‘llab-quvvatlash tizimini takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Prezident Farmoni[6] hamda 2022 yilning 7-martida qabul qilingan “Oila va xotin-qizlarni tizimli qo‘llab-quvvatlashga doir ishlarni yanada jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” Prezident Farmoni xotin-qizlar bilan ishlash tizimining yangi bosqichga ko‘tarilishiga olib keldi, farmonda “2022–2026-yillarda xotin-qizlarning mamlakat iqtisodiy, siyosiy va ijtimoiy hayotining barcha jabhalarida faolligini oshirish bo‘yicha Milliy Dastur” [7]qabul qilindi.

Xulosa qilib shuni ta’kidlash mumkinki, mamlakatimizning ijtimoiy-siyosiy sohalarida ayollarning rolini oshirishga qaratilgan islohotlar jadallik bilan amalga oshirib borilmoqda. Keyingi vaqtlarda davlat boshqaruv organlariga ayol rahbarlarni tayinlash, oliy ta’lim muassasalariga ayol kishini rektor qilish, ayol vazirlar va vazir o‘rinbosarlari, ayol elchilar bo‘lishi kabi tashabbuslar ilgari surilmoqda. Demak  Sharqona an’analarga sodiq bo‘lgan holda ayollar tashabbuslarini qo‘llab quvvatlash borasidagi islohotlar ko‘lamini kengaytirib borish orqali jamiyat rivojiga munosib hissa qo‘shuvchi ayollar safini kengaytirish lozim deb o‘ylaymiz.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

1. I.Ye Kalabixina Kratkiy ponyatiyniy slovar po gendernim issledovaniyam // Sotsialniy pol: ekonomicheskoe i demograficheskoe povedenie Uchebno-metodicheskie materiali po kursu. M., 1998.

2. O‘zbekiston Respublikasi Konistitutsiyasi. O‘zbekiston nashriyoti. -T.: 2019, 3-7 betlar

3. “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari to‘g‘risida” O‘R Q// 2019. 09.02 https://lex.uz/docs/-4494849

4. “O‘zbekistonda gender tengligini ta’minlashning dolzarb masalalari: joriy holat, vazifalar va istiqbol” mavzusidagi Respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi

materiallari to‘plami.// “Oila va xotin-qizlar” ilmiy-tadqiqot instituti. – Toshkent: Mahalla va oila nashriyoti, 2022. – 228 b. 13-bet

5. Xotin-qizlarni tazyiq va zo‘ravonlikdan himoya qilish to‘g‘risida// 561-son O‘zbekiston Respublikasining Qonuni, 02.09.2019.-T.: https://lex.uz/docs/-4494709

6. “Oila va xotin-qizlar bilan ishlash, mahalla va nuroniylarni qo‘llab-quvvatlash tizimini takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi Prezident Farmoni. 01.03.2022.-T.: https://lex.uz/uz/docs/-5884143

7. “Oila va xotin-qizlarni tizimli qo‘llab-quvvatlashga doir ishlarni yanada jadallashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” Prezident Farmoni//2022.03.07 https://lex.uz/uz/docs/-5899498

.